ушундай көптөгөн пайдалар үчүн жаратты. Бирок, напси кээ бир лаззаттарга тойбойт.»

Аллаху таала бүткүл адамдарга мээримдүүлүк кылып напсилерине ээ болуусу үчүн жана зыяндуу каалоолорунун алдын алуусу үчүн акылды жаратты. Акыл – адамдын мээси аркылуу сезүү органдарынан, шайтандан жана напсиден көңүлгө (жүрөккө) келүүчү каалоолорду карап чыгып, жакшыларын жамандарынан ажыратып кубалайт. Ажыратканда жаңылышпай турган болсо "салим акыл" деп айтылат. Аны менен катар Аллаху таала пайгамбарларды жиберип,  кайсы нерсенин пайдалуу, жакшы экендигин жана кайсы нерсенин зыяндуу экендигин, ошондой эле, напсинин бардык каалоолорунун жаман экендигин билдирди. Акыл напсинин каалоолорунан пайгамбарлардын жакшы деп көрсөткөн нерселерин ажыратып көңүлгө билдирет. Көңүл да акылдын билдиргендерин тандаган болсо адам напсинин кыялдарын кылууну каалабайт. Көңүл Исламдын жакшы деп билдиргендерин тандап, каалап кылдырган болсо адам баласы бакытка жетет. Көңүлдүн жакшы же жамандын бирин тандоосу, каалоосу "касб" деп аталат. Адамдын кыймыл-аракет органдары мээсине, ал эми мээ көңүлгө баш ийет. Башкача айтканда, көңүлдүн буйругу боюнча аракет кылат. Көңүл – мээ аркылуу сезүү органдарынан жана рух аркылуу Аллах тарабынан жана акылдан, периштеден, напсиден жана шайтандан келүүчү таасирлердин жыйналуучу болбору. Көңүл акылга баш ийген жагдайда напси адамдын ниматтарга жетүүсүнө тоскоол болбойт. Көңүлдүн напсиге алданбоосу, ага багынбаганы напсиге каршы  кылынган "жихади акбар" болот. Аллаху таала жихад кылгандарга Жаннатта бийик даражалар бериле турганын билдирген. Напси адамдардын жихад сообуна жетүүсүнө, периштелерден да жогору болууларына себеп болууда.»

Хазрети Шарафаддин Яхйа Мунири: «Напсинин жаратылуусунун максаты - адамдардын өмүр сүрүүсү, көбөйүү жана дүнүйөлүк муктаждыктарына жетүү жолунда эмгек кылуулары. Аллаху таала напсини ушундай көптөгөн пайдалары үчүн жараткан. Бирок, бардык адамдарга мээрим кылып, напсиге берилүүнү тескей турган, ага ээ болуп зыяндарына тоскоол болуучу акылды да жаратты», - деп айткан.

Динибиз жамандыктардын ордосу болгон напсинин өлтүрүлүүсүн, жок кылынуусун эмес, ага баш ийүүдөн, анын айткандарын кылуудан бизди тыйууда. Аллаху таала Курани каримде Назиат сүрөсүнүн кыркынчы аяти каримасында: **«Хак тааладан коркуп, напсинин** (динге каршы) **нафсани каалоолорунан өзүн тыйган адамдын барар жери сөзсүз түрдө Жаннат»**, - деп айтылган.

Хадиси шарифте мындай деп айтылат:

**«Акылдуулуктун белгиси - напсине ээ болуп, андан да өтүп жана өлгөндөн кийин керек болуучу нерселерди дайындоо. Акмактыктын белгиси - напсиге берилип, Аллахтан кечирим жана мээрим күтүү.»**

Хазрети Абу Бакир Тамистани: «Напсиге берилүүдөн кутулуу – дүнүйө ниматтарынын эң чоңу. Анткени, напси Аллаху таала менен кулу арасындагы пардалардын эң чоңу», - деп айткан.

Хазрети Али Музаййан мындай деген:

«Аллах жолунда напси менен бирге жүргүсү келгендер биринчи эле кадамында катачылыкка учурайт. Напсин таштап ыкылас менен бардык нерседе Аллаху тааланын ыраазылыгын ойлоп жолго чыкса, Аллаху таала ага өзүнө жеткирүүчү жолду көрсөтүүчү аалымды жолуктурат.»

Напси эч кимдин кол алдында, буйругунда болууну жактырбайт. Ошондуктан, ибадат кылууну каалабайт. Напсинин азыгы каршы чыгуу, башкача айтканда ,күнөө кылуу жана харамдар болгону үчүн күнөөлөрдөн сактануу ага өтө оор тийет. Ошол себептен Хазрети Имам Раббани: «Напсиге күнөөлөрдөн качуу ибадат кылуудан да оор келет. Ошондуктан, күнөөдөн качууң өтө сооптуу болот», - деп айткан.

Али Хафыз атанын да айтканындай:

«Напси - душман. Душмандын сөзү менен иш кылуу акылдуу адамдын иши эмес.»